e-ISSN : 26203502
p-ISSN : 26153785

# Maktabgacha Ta'lim Tashkilotlari Tarbiyachilarining Kasbiy Kompetentsiyalarini Rivojlantirish

**Erimbetova Parshagul Risbaevna**
Ajiniyoz nomidagi nukus davlat pedaogika institutin ijtimoiy-gumanitar fanlarni masofadan o'qitish kafedrasi o'qituvchisi, Email id: parsha19770829@gmail.com

***Annotatsiya:*** Maqolada bola tarbiyasida e'tibor qaratish zarur bo'lgan jihatlar, maktabgacha ta'lim muassasalarida tarbiyachilarning faoliyati va ularning kompetendsiyalari hamda ularni rivojlantirish borasidagi fikrlar keltirib o'tilgan. Maktabgacha ta'lim muassasalarida tarbiyachining roli, bola tarbiyasida ular qo'llagan usul va metodlarni ahamiyati borasida so'z boradi.

***Kalit so'zlar:*** tarbiya, tarbiyachi, maktabgacha ta'lim muassasasi, faoliyat, kompetendsiya, rivojlantirish, asosiy kompetendsiyalar.

---

O'zbek millati bolajon millatlar sirasiga kiradi. Bola tarbiyasiga uning kelajagiga katta e'tibor bilan qarashadi. Har bir rivojlanib kelayotgan yosh avlod ertangi kun kelajagi sanaladi. Shu sababli ham ta'lim-tarbiya haqida so'z yuritilganda eng avvalo barkamol avlod tarbiyasi masalasiga to'xtamasdan, e'tibor qaratmasdan ilojimiz yo'q. Bola tarbiyasida birinchi navbatda oila va ota-ona yetakchi vazifani bajarsa, undan keyin maktabgacha ta'lim muassasalari va maktab asosiy o'rinni egallaydi. Oilada ota-ona nazoratida bo'lgan bola ma'lum yoshga kirganidan keyin maktabgacha ta'lim muassasasiga qadam qo'yadi. U yerda o'ziga tengdosh bolalar bilan tanishadi, butun kun davomida ular bilan muloqatda bo'ladi. Bolalar orasidagi muvozanatni saqlash, ular orasidagi samarali munosabatni ta'minlashda esa bevosita maktabgacha ta'lim muassasasining tarbiyachilari katta ahamiyat kasb etadi.

So'nggi yillarda kelajagimiz poydevori bo'lmish farzandlarimizga ya'ni maktabgacha ta'lim tizimiga katta e'tibor qaratilmoqda. Jumladan, O'zbekiston Respublikasi Prezidentining 2017-yil 9-sentyabrdagi PQ3261-sonli "Maktabgacha ta'lim tizimini tubdan takomillashtirish chora-tadbirlari to'g'risida"gi qarori, 2016-yil 29- dekabrda qabul qilingan PQ-2707- sonli " 2017-2021 yillarda maktabgacha ta'lim tizimini yanada takomillashtirish choratadbirlari to'g'risida"gi qarori, 2018- yil 3-iyuldagi Maktabgacha ta'lim Vazirligining 3032-son "O'zbekiston Respublikasining ilk va maktabgacha yoshdagi bolalar rivojlanishiga qo'yiladigan Davlat talablarini tasdiqlash haqidagi", 2019- yil 16- dekabrdagi PQ-595-sonli " Maktabgacha ta'lim va tarbiya to'g'risidagi" qonuni, 2019-yil 8-maydagi PQ 4312-sonli "Maktabgacha ta'lim tizimini 2030-yilgacha rivojlantirish konsepsiyasi", 2020- yil 6- noyabrdagi "O'zbekistonning yangi taraqqiyot davrida ta'lim- tarbiya va ilm-fan sohalarini rivojlantirish chora-tadbirlari to'g'risida"gi PF 6108-sonli farmon va shu kabi qarorlarining qabul qilinishi maktabgacha ta'lim tashkilotlarida ta'lim va tarbiya jarayoniga salmoqli yangilanishlar kiritilishiga xizmat qildi. Yurtimizda 2018-yildan Koreya tajribasiga asoslangan "Ilk qadam" o'quv dasturi maktabgacha ta'lim tashkilotlarida joriy qilina boshladi. Yangi dasturga binoan, maktabgacha ta'lim tashkilotlarida tarbiyalanuvchilar bilan mashg'ulotlar beshta faoliyat markazlarida tashkil etiladi. Bu esa o'z-o'zidan shuni ko'rsatadiki, bo'lajak mutaxassislarni tayyorlayotgan oliy ta'lim muassasalarida faoliyat yuritadigan pedagoglardan ham o'quv jarayoniga mazmunan va shaklan

**Copyright (c) 2022 Author (s). This is an open-access article distributed under the terms of Creative Commons Attribution License (CC BY).To view a copy of this license, visit https://creativecommons.org/licenses/by/4.0/**

e-ISSN : 26203502
p-ISSN : 26153785

yangiliklar kiritishni, ta'lim jarayoniga kreativlikni olib kirishni taqazo etadi[1].

Maktabgacha ta'lim muassasasining boshqarilishi, tashkil etilishi va uning xodimlari uchun qo'yiladigan talablar qonun asosida tartibga solinadi. Bolaning maktabgacha ta'limni olganligi va qanday kompetensiyalarga ega bo'lishi "O'zbekiston Respublikasining ilk va maktabgacha yoshdagi bolalarning rivojlanishiga qo'yilgan davlat talablari" da bolaning 5ta rivojlanish sohalari bo'yicha belgilangan. Bular:

- jismoniy rivojlanish va sog'lom turmush tarzining shakllantirish;
- ijtimoiy-hissiy rivojlanish;
- nutq, muloqot, o'qish va yozish;
- bilishga oid jarayonning rivojlanishi;
- ijodiy rivojlanish.

Bundan tashqari quyidagi tamoyillarni ham sanab o'tishimiz joizdir. Shaxsga yo'naltirilgan ta'lim – "Ilk qadam" Davlat o'quv dasturi va Maktabgacha ta'limni 2030-yilgacha rivojlantirish konsepsiyasida aks ettirilgan ta'lim va tarbiyaning asosiy tamoyilidir. Ushbu pedagogik konsepsiya maktabgacha ta'lim muassasalarida faoliyat olib boruvchi tarbiyachilarning ish faoliyatini kuzatish, hamda turli o'quv seminarlaridagi tajribalar asosida ishlab chiqilgan. Pedagogik konsepsiya eng avvalo pedagogik kompetensiyani oshirishga xizmat qiladi, shu bilan birgalikda ushbu konsepsiya orqali maktabgacha tashkilotlari va tarbiyachilarning o'zlarining ustida ishlashi uchun ozgina bo'lsa ham turtki, shu bilan birgalikda yo'l ko'rsatuvchi yo'lboshchi bo'ladi deb o'ylaymiz. Ushbu konsepsiyani yozish vaqtida, konsepsiyadagi ko'rsatma va yo'nalishlarni hayotga to'liq tadbiq etish uchun doimiy o'z ustida ishlash kerak hamda kamida 2 yil davomida ta'lim-tarbiya jarayonimga zamonaviy pedagogik texnologiyalarni tadbiq etishim lozim. Aytib o'tish lozimki, bolalarga ularning individual ritmda rivojlanishlari va individual potensialini hamda qiziqishni oshirish uchun teng imkoniyatlarni taqdim etuvchi qulay muhitni ta'minlash uchun tarbiyachi shaxsi muayyan kasbiy kompetensiyalarga ega bo'lishi kerak. Barkamol va yetuk shaxsni tarbiyalash uchun tarbiyachilarning o'zi yuqori kompetensiyalarga ega bo'lishi zarur hisoblanadi. Avvalo kompetensiya tushunchasiga qisqacha to'xtalib o'tsak. Kompetensiya tarbiyachiga nega zarur? Pedagogik-psixologik adabiyotlarda "kompetensiya" tushunchasi nisbatan yaqindan boshlab keng qo'llanila boshlandi. Kompetensiya lotincha "compete" so'zidan olingan bo'lib, erishaman, muvofiqman, mos kelaman ma'nolarini anglatadi. "Kompetentlik" so'zining ma'nosi xabardorlik, obro', o'z sohasi bo'yicha keng qamrovli tushuncha va tajribaga ega bo'lish bilan belgilanadi[2].

MTT zamonaviy ta'lim standartlariga ham javob bera olishi kerak. Tarbiyalanayotgan bolalarni zarur ma'lumotlar bilan, zamonaviy medi manbaalar bilan tanishtira olishi zarur. Buning uchun tarbiyachilarda axborot bilan ishlash kompetensiyasi yetarli darajada shakllangan bo'lishi darkor. Axborotlar olamidagi ma'lumotlarni izlash, ularni saralay olish, bolalarning yosh xususiyatlaridan va qiziqishlaridan kelib chiqqan holda ularga ma'lumotlar taqdim qilish o'ta ma'sulyatli vazifa sanaladi[3]. MTT larida tarbiyachilarning axbotor texnologiyalaridan foydalana olish kompetensiyasini oshib borish uchun shart-sharoitlar yaratilishi, tarbiyachi pedogog xodimlar o'z ustida muntazam ishlashlari zarurdir. Yana bir muhim kompetensiyalardan biri bolalarda tas'virlash konikmasini rivojlantirishga xizmat qiluvchi jarayonni rivojlantirishdir.

---

[1] "Maktabgacha ta'lim tashkilotlarida bo'lajak tarbiyachilarning kreativ kompetentligini rivojlantirishning ahamiyati Saydullayeva Nargis Ilhom qizi JDPI "Maktabgacha ta'lim " kafedrasi o'qituvchisi nargisfarzona404@gmail.com

[2] O'zbekiston olimlari va yoshlarning inovatsion ilmiy-amaliy tadqiqotlari mavzusidagi konfrensiya.,Maktabgacha ta'lim tashkiloti xodimlarining axborotlar bilan ishlash kompetentligini oshirish. Abdullayeva Sabohat G`ayratullayevna. Toshkent-2021. Confrensiya.uz.

[3] O'zbekiston olimlari va yoshlarning inovatsion ilmiy-amaliy tadqiqotlari mavzusidagi konfrensiya Reymova Perigul Baqbergenovna MAKTABGACHA TA'LIMDA BOLALARNING TASVIRLASH KO'NIKMALARINI SHAKLLANTIRISH.

Copyright (c) 2022 Author (s). This is an open-access article distributed under the terms of Creative Commons Attribution License (CC BY).To view a copy of this license, visit https://creativecommons.org/licenses/by/4.0/

e-ISSN : 26203502
p-ISSN : 26153785

Bunda har bir bola o‘zini o‘rab turgan atrof-muhitni tasavvurida va tilida yoki rangli qalamlar hamda loy bilan gavdalantira olishini rivojlantirish uchun tarbiyachi unga ko‘makdosh bo‘lishi kerak bo‘ladi. Tasviriy san’atning o‘ziga xos murakkabliklarini tushunib, uning nozik qirralarini maktabgacha yoshdagi bolalarga ulashish mahoratiga ega bo‘la oladigan tarbiyachilarni yetishtirib chiqarish vazifasi turibdi. Maktabgacha ta’lim muassasalarida tasviriy faoliyat vositasida bolalarning estetik qobiliyatlarini shakllantirishda tarbiyachining o‘rni beqiyos. Tas’viriy faoliyat mashg‘ulotlari rangli qalamlar, rangli qog‘ozlar, loy, plastilinlar yordamida aplikatsiya qilish, qurish va yasash jarayonidir. Bu bola olamni tasavvurida va tas’virda ifodalaydi. Maktabgacha bolalarning eng asosiy faoliyati bu o‘yindir. Bu yoshdagi bolalarning o‘yin masalasi qadim zamonlardan beri ko‘plab olimlarning diqqat markazida bo‘lib kelmoqda. Qaysi yoshda bola qanday o‘yin turiga qiziqadi? Qanday o‘yinlarni ko‘proq o‘ynaydi? Qanday o‘yin turlari ularning ham aqliy, ham jismoniy jihatdan o‘sishiga ko‘maklashadi? Shu kabi savollarga javob izlashgan. Maktabgacha ta’lim tashkilotlarida tarbiyachi bolalar uchun o‘yin tashkil qilishda asosiy rolni bajaradi. Mazmunli va rollarga bo‘linib o‘ynaladigan o‘yinlar bolalarning ko‘pgina psixik jarayonlari va shaxsiy psixologik sifatlarini rivojlantirishga yordam beradi. Binobarin, o‘yin faoliyati davomida bolalarning irodaviy sifatlari ham jadal rivojlanadi. Demak, bog‘cha yoshidagi bolalar o‘yinlari quyidagicha psixologik xususiyatlarga ega:

1. o‘yin mavzusining haddan tashqari sermazmunligi va boyligi;
2. bolalar o‘yin faoliyatlarida milliy tuyg‘uning aks etishi;
3. o‘yin jarayonida vatanparvarlik tuyg‘ularining namoyon bo‘lishidadir. O‘rta va katta bog‘cha yoshidagi bolalar o‘yinlari, o‘yinchoqlari, yasagan buyumlari milliy urf-odatlar, an’analarga asoslanganligi;
4. bolalar o‘yini jarayonida psixik jarayonlarining diqqati, sezgi va idroki, xotirasi, tafakkur va nutqi, xayoli, his-tuyg‘u, irodasi, xarakteri va qobiliyatining namoyon bo‘lishidir[4]. Bolalarni o‘yin jarayoniga tortish, ularni qiziqtirish tarbiyachining vazifasi sanaladi. Shu sababli ham tarbiyachida psixologik bilimlar yetarli bo‘lishi, bolalarning qiziqishlarini ularning xatti-harakatlaridan anglay olishi zarur. Buning uchun esa tarbiyachida pedogogik mahorat bo‘lishi kerak. Mahorat esa chuqur bilim va izlanishlar natijasi hisoblanadi. Tarabiyachilarda bilim olish va o‘z ustida ishlash kompetendiyasini rivojlantirish zarur. O‘yin bola uchun hayotni tushinishga yordan beradi. Ular bolaga jismoniy harakatdan tashqari aqliy va ruhiy o‘sishlariga ham yordam berishi uchun tarbiyachi zarur o‘yin turini tanlay olishi va uni bolalar bilan birga ijro qilishi maqsadga muvofiq hisoblanadi.

Bola ruhiy rivojlanishida o‘yinning ahamiyati juda katta. O‘yin faqat bilish jarayonlarini takomillashtirib qolmay, balki bolaning xulq-atvoriga ham ijobiy ta’sir ko‘rsatadi. Bog‘cha yoshidagi bolalarda o‘z xulqini boshqarish konikmalarini tarkib toptirish bilan bog‘liq psixologik muammoni o‘rgangan Z.V. Manuylekoning fikricha, biror maqsadga yo‘naltirilgan mashg‘ulotga nisbatan o‘yinda xulq ko‘nikmalarini oldinroq va osonroq egallash mumkin[5].

Maktabgacha ta’lim tashkiloti tarbiyachilari bulardan tashqari quyidagi kompetensiyalarga ega bo‘lishi va ularni doimiy ravishda rivojlantirib borishi kerak. Har bir tarbiyachi ega bo‘lishizarur bo‘lgan kompetensiyalar:

1) Ijtimoiy kompetendlik – ijtimoiy masalalarda faollik ko‘rsatish ko‘nikma va malakalariga ega bo‘lish.
2) Maxsus kompetendlik – kasbiy-pedogogik faoliyatni tashkil qilishga tayyorlanish, kasbiy muammolarni hal qilish, faoliayat natijalarini oqilona baholash. Bu tur kompetensiyalar bir necha turlarga ajratiladi:

[4] S.X. Jalilova, S.M. Aripova., «Maktabgacha yoshdagi bolalar psixologiyasi». «Faylasuflar» T., 2017 y.
[5] . P.Yusupova. «Maktabgacha tarbiya pedagogikasi». «Oqituvchi» T., 1993 y

**Copyright (c) 2022 Author (s). This is an open-access article distributed under the terms of Creative Commons Attribution License (CC BY).To view a copy of this license, visit https://creativecommons.org/licenses/by/4.0/**

e-ISSN : 26203502
p-ISSN : 26153785

a) Psixologik komponetlar – pedogogik jarayonda sog‘lom psixologik muhitni yarata olish, tarbiyalanuvchi bolalar bilan samarali muloqot jarayonini yarata olish, ular bilan til topishish.

b) Metodik kompetendlik – jarayonni metodik jihatdan to‘g‘ri tashkil qilish, tarbiya faoliyati shakllarini oqilona tanlash, metod va vositalardan maqsadga muvofiq foydalana olish.

c) Kreativ va komunikativ kompetendlik – o‘zining ijodkorligini namoyish eta olish hamda ta’lim va tarbiya jarayonining barcha ishtirokchilari bilan samarali muloqotda bo‘lish, ularga ijobiy tasir o‘tkazish va tinglay bilish[6].

Xulosa sifatida shuni aytish mumkinki, har bir ta’lim va tarbiya jarayonida ishtirok qiluvchi shaxs o‘z ishiga ma’suliyat bilan yondashishi, doimiy ravishda o‘z ustida shug‘illanishi va zamonaviy ta’lim talablariga javob bera olishi zarur. Bu bugungi kun talabi hisoblanadi.

**Foydalanilgan adabiyotlar:**

1. “Maktabgacha ta’lim tashkilotlarida bo‘lajak tarbiyachilarning kreativ kompetentligini rivojlantirishning ahamiyati Saydullayeva Nargis Ilhom qizi JDPI “Maktabgacha ta’lim “ kafedrasi o’qituvchisi nargisfarzona404@gmail.com

2. O‘zbekiston olimlari va yoshlarning inovatsion ilmiy-amaliy tadqiqotlari mavzusidagi konfrensiya.,Maktabgacha ta’lim tashkiloti xodimlarining axborotlar bilan ishlash kompetentligini oshirish. Abdullayeva Sabohat G`ayratullayevna. Toshkent-2021. Confrensiya.uz.

3. O‘zbekiston olimlari va yoshlarning inovatsion ilmiy-amaliy tadqiqotlari mavzusidagi konfrensiya Reymova Perigul Baqbergenovna Maktabgacha ta’limda bolalarning tasvirlash ko‘nikmalarini shakllantirish.

4. S.X. Jalilova, S.M. Aripova., «Maktabgacha yoshdagi bolalar psixologiyasi». «Faylasuflar» T., 2017 y.

5. P.Yusupova. «Maktabgacha tarbiya pedagogikasi». «Oqituvchi» T., 1993

6. Педагогик компетентлик ва креативлик асослари / Муслимов Н.А., Усмонбоева М.Ҳ., Сайфуров Д.М., Тўраев А.Б. – Тошкент, 2015.

7. Kenjayev, F. (2022). Interpretations of the Image of Jaloliddin Manguberdi in the Literature of the Independence Period. *Spanish Journal of Innovation and Integrity*, *4*, 42-45.

8. Ўзбекистон Республикасининг “Кадрлар тайѐрлаш Миллий дастури” / Баркамол авлод – Ўзбекистон тараққиѐтининг пойдевори. –Тошкент: Шарқ нашриѐт-матбаа концерни. 1997.

9. Барышева Т.А., Жигалов Ю.А. Психолого-педагогические основы развития креативности – СПб.: СПГУТД, 2006.

10. Башина Т.Ф., Ильин Е.П. Психология творчества, креативности, одаренности. – СПб.: Питер, 2009.

[6] Педагогик компетентлик ва креативлик асослари / Муслимов Н.А., Усмонбоева М.Ҳ., Сайфуров Д.М., Тўраев А.Б. – Тошкент, 2015.

**Copyright (c) 2022 Author (s). This is an open-access article distributed under the terms of Creative Commons Attribution License (CC BY).To view a copy of this license, visit https://creativecommons.org/licenses/by/4.0/**